# IWE ORIN.

"Ẹ MA FI ORE ỌFẸ KỌRIN LAIYA NYIN SI OLUWA."

KOL. iii. 16.






LONDON:

CHURCH MISSIONARY SOCIETY,

SALISBURY SQUARE, FLEET STREET.

1865.

## IFIHAN GBOGBO ILA EKINI.

---

# ORIN 1. 2.

1 ORIN OWURỌ. C.M.

OLUWA la oru yi ja
  Iwọ ti pa wa mọ,
Asi tun ri imọlẹ la,
  Fun 'ọ latun bọwọ.

2 Pa wa mọ la ọjọ yi ja,
  F'apa rẹ tọ wa rẽ',
Awọn, ani awọn na la,
  T' iwọ pa mọ n' ire.

3 Ki gbogbo ọ̀rọ, ọna wa
  Sọ pe, ti rẹ l'awà
K' imọlẹ õtọ ninu wa
  Niwaju aiye tàn.

2 ORIN ALẸ. 8.7.7.

LỌJỌ yi ifẹ rẹ gba wa,
  Larẹ l'awa lọ simi,
La oru ja k' iwọ gba wa,
  Ninu ọta da wa si ;
Jesu ṣe olu;ọ wa,
Le iwọ l'agbẹkẹ wa.

2 Ero at' alejo l'awa
Laiye larin ọtã nì,
Pa awa ati t'awa mọ,
Lapa rẹ l'awa simi;
Nigba t'aiye wa opin
K'aba 'ọ gbe nikẹhin.

3 ỌJỌ ISIMI. C.M.

Ọjọ yi ni t'Ọlọrun ya
Sọtọ fun isimi,
Jẹ k'awa yọ, k'atẹriba
F' Ẹlẹda t'ofun ni.

2 Jesu ti jinde lọjọ kan
Bi oni, lati mu
Ododo w'aiye, lati pa
Eṣu t'on t'ẹṣẹ run.

3 L'ọjọ oni awọn ti rẹ̀
Npade fun adua,
Nwọn nkọrin, nwọn si gbọrọ rẹ̀
Lati mọ ọna na.

4 Nwọn ranti isimi ti mbọ,
T'Ọlọrun pese si
Ọrun rẹ̀, fun onigbagbọ,
Ti yio duro ṣinṣin.

# ORIN 4.

4 OJỌ ISIMI. L.M.

OLUWA t'ọjọ isimi,
Gbọ ti wa, pẹlu wa loni!
T' awa npàde fun adua,
T'angbọrọ na, t'ọ fi fun wa.

2 Isimi laiye l'ọrọrun,
Sugbọn isimi t'ọhun dùn,
Lãlã ọkàn wa fẹ 'jọ na,
T' awa simi lailẹṣẹ̃ 'da.

3 Laipọnju, lailarẹ l'awà,
Nib' isimi, ti ọmbọ wá,
Ẹṣẹ, ibi kĩ debẹ na,
Kiki alafia l'onṣan.

4 Kos' ija, kosi 'dagiri,
Kos' aniyan bi t'aiye yi,
T'odapọ mọ ikọrin wa,
T'ont' ẹtẹ aiku jade wá.

5 Bẽrẹ ọjọ t'atinreti,
Afẹjumọ rẹ l'afẹ̃ ri,
Ọna buru yi l'afẹ̃ yọ,
K'asun niku, k'aji layọ̀.

5 AFẸRI ỌJỌ ISIMI. S.M.

ABẸ aferi 'ọ
Ọjọ 'simi dara:
Gbogbo ọsẹ amã wi pe,
Iwọ oti pẹ to!

2 'Ọkọ́ wa bi Kristi
Jinde ninu iku:
Gbogbo ọsẹ amã wi pe,
Iwọ oti pẹ to!

3 'Ọsọ t'ajinde wa
Gẹgẹ bi ti Jesu:
Gbogbo ọsẹ ama wi pe,
Iwọ oti pẹ to!

4 Iwọ sọ t'isimi
T'ilu alufia
T' ibukun enia mimọ́:
Iwọ oti pẹ to!

ỌJỌ ISIMI. C.M.

NIGBAWO, Olugbala mi,
Ngo ri ọ ni pipe
N'ibukun t'ọjọ isimi
Laini boju larin.

2 Ran mi, gba mi ni 'rinkiri
Laiye aniyan yi,
Ṣe ki nf'ifẹ bẹ ẹbẹ mi,
Si gbọ adua mi.

3 Baba fi Ẹmi rẹ fun mi,
Olutọ at'ọrẹ́,
T'otan ipa mi s'ayọ̀, si
Isimi ailopin.

7 ỌLỌRUN ẸLẸDA. L.M.

Ẹjẹ k'ayin Ọlọrun wa
Ẹlẹda gbogbo enia
At'eranko, at'eweko,
Ati gbogbo nkan mĩ gbogbo.

2 Otete sẹ imọlẹ nã,
K'ole fi iye laiye han,
Osi tẹ oju ọrun lọ,
Kamá ṣ'ofurufu nipo.

3 Enyin t'ẹloju, ẹwá, wo!
At'oṣupa, at' irawo,
Lẹsẹ ẹsẹ l'ofi wọn si,
Iye wọn ni ale ka bi?

4 Ẹjẹ k'awo aiye wa nã,
Ẹwa rẹ, ti ofi bora,
Ọpọ ju ogo Sọlomon,
T'ologo j'awọn Ọba lọ.

5 Ṣugbọn ju gbogbo rẹ lọ, wo
Enia l'awọran rẹ̀ bo:
Ẹmi ti Ẹmi rẹ ni nwọn,
Ofun wọn n'imọ̀ at'ọ́gbọn.

6 Ẹjẹ k'ayin Ọlọrun wa,
T'oda wa ni dara dara;
Ẹjẹ ki gbogbo eda yin
Ẹlẹda, t'oto fun iyin.

8 ỌLỌRUN OLUPAMỌ. C.M.

Iwọ low' ẹni t'ire nṣan,
Si 'ọ mo gb'ọkàn mi,
N'ibanujẹ mi at'ẹdun
Oluwa ranti mi!

2 Nigba nkerora ọkàn mi,
T'ẹṣẹ mbẹ laju mi,
Oluwa dari mi ji mi
Ni ifẹ ranti mi!

3 Idanwo kikan yi mi ka
Oluwa, nkòlẽ yẹ;
Oluwa fun mi lagbara,
Ni rere ranti mi!

4 Laisan ati ibinu ni
T'ara at'ọkàn mi,
Fi sũru fun mi, tọju mi,
Sí gbọ! k'oranti mi!

5 Bi 'tiju ati ẹgan wá
Loju mi laiye yi,
Emi odoju ti ẹgan,
B'iwọ ba ranti mi.

6 Akoko iku sumọ 'le,
Mo jọwọ ara mi;
Olugbala ni d'ẹmi mi,
Ngoke, k'ọranti mi.

9 IBI JESU KRISTI. 7s.

Gbọ akete ọrun ndùn,
Ogo ni f'Ọba titun,
Anu, 'lafia laiye
Ọba ọrun mba wa gbe.

2 Gbogbo aiye ji layọ̀,
Pẹmọ orin loke pọ,
Kí Ọba alafia,
Kí õrun ododo nã.

3 On f'ogo rẹ s'apakan,
Abi (i) k'enia má kú mọ,
Abi (i) da ẹlẹṣẹ si,
Abi (i) k'ale tun wa bi.

4 Wá, Ifẹ araiye, wá!
Wá, gbe inu ọkàn wa!
Iru obiri ni ji!
K'ọfọ ejo nã lori!

5 Ogo ni f'ọba titun,
K'afi gbogbo orin dun,
Anu 'lafia laiye
Ọba ọrun mba wa gbe.

10 IBI JESU KRISTI. C.M.

Jẹ kọrin si Ọlọrun wa
Pẹlu Angeli rẹ,
Angeli ko mọ ifẹ na,
T'awa gba lọwọ rẹ̀.

2 Ifẹ'nu rere si awa
L'Ọlọrun ti fi han,
Ati laiye alafia
Agbọ lat' ọrun wá.

3 Ore ọfẹ t'on t'ododo
Laiye ni nwọn pade,
Nipa Jesu t'owá, tẹdo
N'iwa 'rẹlẹ laiye.

4 Ogo ni fun Ọlọrun mi,
T'of'ọmọ rẹ fun wa,
Tobojuwo iru eyi
Ẹlẹṣẹ bi awa.

5 Laiye je k'afi iyin fun (u)
Nipa iwa rere,
Titi aofi ogo fun (u)
Lailẹṣẹ l'ọrun rẽ.

11 IBI JESU KRISTI. C.M.

K'ayin Oluwa t'ologo,
Loni l'abi (i) saiyé,
K'ayin (i) nitori ti omu
Ododo wa s'aiyé.

2 Awọn orilẹ ede ni
Nreti Oluwa nã,
Nwọn fẹ ri ẹni t'awa ri,
Ani Olugbala.

3 Ọba ati wolĩ mimọ́
Nwọn f'oju si ọna,
N'ireti ati igbagbo
Nwọn ḍuro d'Oluwa.

4 Ṣugbọn Ẹni ti nwọn reti,
Ani Olugbala,
Nigba ti wa ni awa ri (i)
Anrohin (i) y'aiye ka.

## 12 IBI JESU KRISTI. 7s.

ODE Kristi Ọlọrun
Lat' ibugbe rẹ̀ rọrun,
Lat' itẹ alafia
Owá si aginju wa.

2 Om' alade 'lafia
Ode, ru ipọnju wa,
Ode, fi imọlẹ rẹ̀
Pa õkun oru wa rẹ́.

3 On Ọba l'agbara de,
So aiye yi d'ilé rẹ̀,
Ode, rẹru ẹṣẹ wa,
On ṣ'Ọlọ'un at'enia.

4 Ode, ti orukọ rẹ̀
Ro t'igbala fun aiyé,
Of' ibugbe rẹ̀ ayọ̀
Silẹ ni ifẹ rẹ̀ pọ.

13 IJIYA JESU KRISTI. L.M.

NIGBA ti mo wo igi ni,
Nibi ti olugbala ku,
Ohun mĩ emi koka si,
Ogo mi ni mo b'ẹgan lù.

2 Emi ko gbọdọ gbẹkẹ le,
Bikosẹ ninu iku rẹ̀,
Ohun asan, t'on t'afẹ rẹ̀
Mo gan, nitori ẹjẹ rẹ̀.

3 Wo! t'ori, t'ọwọ, t'ẹsẹ rẹ̀
Irora t'on t'ifẹ rẹ wá,
Iru ifẹ rẹ kosi ri,
T'otẹjẹ ara rẹ fun wa.

4 Bi gbogbo aiye ni t'emi,
T'emi bun (u) Jesu, ko to nkan,
Ifẹ rẹ̀ t'aika, t'aisọ ri,
Gba gbogbo ọkàn lọwọ wa.

## 14 IJIYA JESU KRISTI. 8.7.4.

Ogo, ọlá ainipekun
Fi fun ẹni t'oti kú,
Iku rẹ̀ t'awa jigbese
Lori igi t'ififibu ;
Rohin iyin,
Rohin iyin,
Ẹni t'ogbẹlẹṣẹ la.

2 Ifẹ Jesu t'akolẽ sọ,
Ainiye at'ailopin,
Ẹnyin enia, ma'sọrọ !
Ọpo, akolẽ wá ri ;
Ogo ni fun,
Ogo ni fun,
Ẹni t'ogbẹlẹṣẹ la.

3 Nigba t'agbọ itan 'yanu
Niti agbelebu rẹ̀,
Amā kọrin si Ọlọrun,
Ati s'Ọmọ mimọ́ rẹ̀;
Ẹni mimọ́,
Ẹni mimọ́,
Kọrin si orukọ rẹ̀.

## 15 IJIYA JESU KRISTI. 7.6. D.

Wo ade egan lori
Olugbala t'aiye,
An yin (i) nitori ore,
T'ofi han f'araiye;
Ẹnu ya mi ni riro
Ijiya Jesu mi,
Mọ ni iru ifẹ'wo
Bi ifẹ Jesu mi?

2 Oluwa! mo mọ ẹgan
T' 'ọru ni Golgata,
L'ẹgan, t'Ọlọrun gbẹsan,
Lara rẹ nipo wa;

## ORIN 16.

Bẹ̃ ni adari rẹ ji
Eyi, t'ajigbese,
Ki awa, k'ole mã ri
Iye nipo egbe.

3 Olugbala ki l'emi
Wi niti ore rẹ?
Gba ẹbọ 'dupẹ t'emi
Lọ̀rọ, n'iwa rere;
Titi emi of'ọpẹ
Fun 'ọ ni ọrun rẹ,
Nigba t'emi—lailẹṣẹ—
Yio sin 'ọ logo rẹ.

16 AJINDE JESU KRISTI. 7s.

Jesu Kristi ji loni,
Enia at'angeli wi,
Gb'ayọ nyin tiṣẹgun ga,
Ọrun, aiye kọrin dã'

2 Iṣẹ́ si idande tan,
Ija on iṣẹgun tan,
Orun kĩ dokunkun mọ,
Orun ko wọ l'ẹjẹ mọ.

3 Ẹṣọ ami n'iboji
L'asan, nigbati On ji,
'Lẹkun isa oku ṣi,
Ọlà ọna Paradis

4 Iku, itani rẹ wà?
Iboji 'ṣegun rẹ wà?
Ọba ogo si tun yè,
Iku rẹ̀ da wa n'ide.

17 AJINDE JESU KRISTI. 7.6. D.

OLUWA jinde lõtọ,
K'arohin rere nã,
Bi oti jiya lõtọ,
T'okú ni Golgata;
Ṣugbọn odijọ kẹta
Awọn Apostili
Ti nwọn w'oku Oluwa,
Laiye ni nwọn gbe ri (i).

2 Oluwa jinde lõtọ,
Iṣẹ lọpari tan,
Iku rẹ̀ mí iku wa
Nipa ajinde nã;

Nję nisisiyi ọwà
Laiye, ti ko kú mọ,
Ki, lehin iku ti wa,
Aoniye laikú mọ.

3 Oluwa jinde lõtọ,
Nję oro iku wa
L' amu kuro nitõtọ,
A tu irora wa
Tobẹhẹ, ki iku wa
Dabi ọmọ lẹkun,
T'oṣi'kun ọrun fun wa
Si iye aikú mọ.

## 18 AJINDE JESU KRISTI. C.M.

Mo wi fun olukuluku
Pe, On ji osiyè,
Osi wà larin wa pẹlu,
Nipa Ẹmi iyè.

2 Ewi fun ẹnikeji nyin,
Ki nwọn ji pẹlu wa,
K' imọlẹ kọwa kakiri
Ni gbogbo aiye wa.

3 Nisisiyi aiyé yi ri
Bi ile Baba wa,
Iyè titun ti on fun ni,
Ọsọ (ọ) d'ilé Baba.

4 Sinu okun ti ojin ju
Ibẹru iku bọ,
Ki gbogbọ wa k'ole f'oju
Ba nkankan ti ombọ.

5 Ọna õkun ti On fi rin,
Mu ni lọ si ọrun,
Ẹni t'orin bi On ti nrin,
Yio d'ọdọ rẹ lọrun.

6 On yè, osi wà pẹlu wa
Ni gbogbo aiyé yi,
Ati nigba t'af'ara wa
F'erupẹ n'ireti.

19 IGOKE JESU KRISTI. 7.8.7.

A FẸ gborọ t'ọjọ nã,
Nigbati Oluwa goke,
Nigbakan ri oti wà
N'iṣẹ at'ipọnju laiye,

K'ole jogun ọrun rẹ̀
Fun awa, ni ogo rẹ̀.

2 Biotilẹ lọ s'ọrun,
Ọfẹ awọn t'ofi sẹhin,
Yio pese silẹ fun
Awa, ati gbogbo ẹnyin,
T'oti jiya iku fun:
K'ayin (i) logo, k'abukun.

3 Nisisiyi ojoko
Lori itẹ itẹwọgba,
Ati lọdọ Baba rẹ̀
Osi mbẹbẹ, k'ale gba wa
Titi yio pada wá
Logo 'kẹhin ni ọlá.

20 ITUNWA JESU KRISTI. 8.7.4.

Wo oluwa l'awọ sanma
Ọmbọ l'ogo, l'ọlá rẹ̀,
Eni t'apa fun ẹlẹṣẹ
Wá, pẹlu Angeli rẹ̀;
Haleluya,
Haleluya, Amin.

2 Gbogbo ẹda wá wo Jesu,
Aṣọ ogo l'awọ fun (u),
Awọn t'ogan (a) awọn t'apa, (a)
T'okan (a) mọ agbelebu;
Nwọn osọkun,
Bi nwọn ri Oluwa wọn.

3 Erekuṣu, okun, oke,
Ọrun, aiye, afolọ,
Awọn t'okọ (ọ) ada wọn ru,
Nigbati nwọn gbohun rẹ̀;
Wá s'idajọ,
Wá s'idajọ, wá, kalọ!

4 Idasilẹ t'atinreti,
Ọpọ ẹwa l'afi (i) han,
Awọn t'agan lọdọ aiye
Pade rẹ̀ loke lohun;
Haleluya,
Ogo Olugbala de.

21 IDAJỌ IKẸHIN. S M.

ONIDAJỌ mbọ wá
Awọn oku jinde,
Ọkọkan kole yọ kuro
Ninu riranju rẹ̀.

2 Enu rẹ ododo
Yio da lẹbi fun,
Awọn t'osọ ãnu rẹ̀ nu,
Ti nwọn ṣe buburu.

3 Yọ kuro lọdọ mi
S'iná, ti ko lopin,
T'atete pese fun eṣu,
T'oti nsọtẹ si mi.

4 Iwọ ti duro to?
Ọjọ nã ombọ wá,
Aiye at'ọrun si fo lọ
Kuro wiwá rẹ̀ nã.

22 IGBALA NIPA JESU KRISTI. 7.6.

ỌLỌRUN fẹ araiyé,
Ọfẹ to bẹhẹ gẹ,
T'oran ọmọ rẹ̀ wáiye,
T'okú fun ẹlẹṣẹ.

2 Ọlọrun ọmọ̀ tẹlẹ
Pe, emi oṣẹ si
Ofin, ati ifẹ́ rẹ;
Iwọ ha fẹ mi bi?

3 Lõtọ Ọlọrun fẹ mi,
Ani, ani ko si,
Awọn t'oyipada si (i),
Igbala ni nwọn ri.

4 Wo! Jesu Kristi jiya,
Igi l'akan a mọ,
Wo! ẹjẹ rẹ̀ ti ọṣan,
Wo! ro! má dẹṣẹ mọ!

5 Jesu s'agbelebu rẹ
Ngokan ẹṣẹ mi mọ
Labẹ agbelebu rẹ
Ngowẹ ẹṣẹ mi mó.

6 Nigba t'emi ori 'ọ
Ni ọrun rere rẹ,
Nki yiodẹkun yin 'ọ
Logo at'ọlá rẹ.

## 23 IGBALA NIPA JESU KRISTI. C.M.D.

IGBALA ti Ọlọrum wa,
Awọ elẹṣẹ nfẹ,
Bi atimọ pe, n'ibọgi
Mbọpẹ a kole la.

## ORIN 23.

Iṣẹ ọwọ ti awa nṣe,
Onwi nigbagbo
Pe, igbala kosi nihin,
A sọ ni d'ahoro.

2 Awa nṣẹbọ, awa nrubọ,
Ankirun an nawo,
Ako ri igbala ninu
Nkan wọnyi, t'oṣofo.
Njẹ tani, ti ole gba ni?
Fi han ni, fi han ni.
Ki ọkàn wa komá fati,
Bi t'atijọ wa ri.

3 Jesu ni nṣe Olugbala,
Jesu Oluwa wa,
Of' iku rẹ ra wa pada
Ninu ẹṣẹ ti wa;
Si ọdọ rè̩, ẹjẹ k'áwá,
K'ajẹwọ ẹṣẹ wa,
On pe ni, wi pe: emi na
Ni olẹ gba ni la.

# ORIN 24.

24 IGBALA NIPA JESU KRISTI. 7.6.

JESU t'oti wa loke,
  Ow'aiyé lati ku,
Iwe rẹ rohin ore,
  T'oṣe f'ero ọrun.

2 Ọwá, on kiri ṣẹun
  Fun ẹni t'ọfẹ gba (a),
Ẹni t'onarun karun,
  On mu u larada.

3 Osi kọ wọn ni eyi
  T'owu Ọlọrun wa,
Fun ẹni t'otọ (ọ) lẹhin,
  Of' ọna rere han.

4 On ti ko nẹṣẹ kẹṣẹ
  Kú bi awọn ole,
Akan a mọgi ẹgan,
  Bi ẹni t'oṣegbe.

5 Ọwọ t'ofi nṣe rere
  L'af' iṣo kan mọgi,
Ẹsẹ, t'ofi nrin ṣẹre,
  L'akan mọgi na ni.

6 Bi ẹba bi mi lere,
Ki nladi rẹ fun nyin;
Mo wi fun nyin t'obere,
Eyi l'aṣe fun nyin.

## 25 IGBALA NIPA JESU KRISTI. C.M.

Jesu l'Ọna nipa rẹ nã,
Lẹṣẹ n'iku ayọ́,
At' ẹni t'onfẹ wá Baba,
Ki ọwá nipa rẹ̀.

2 Jesu l'Ōto, ọ̀rọ rẹ ni
Nrohin ọgbọn õtọ,
Jesu nã l'ole kọ́ inu,
Osi wẹ aiya mộ.

3 Jesu n' Iyè, ofo isa
Nsọ ti iṣẹgun rẹ,
Awọn ti ọgbẹkẹ wọn le (e)
Iku keji ko kan.

4 Jesu Ona, Ọtọ, Iye,
Fi ọgbọn fun awa!
Nipa rẹ ni, kawá Baba,
Inu rẹ ni kawá (a).

## ORIN 26.

26 JESU L'OLUṢỌ AGUTAN RẸ̀. 8.7.

Ps. xxiii.

Bi mo ba ni Jesu Kristi,
Emi koṣe alaini,
Oluṣọ agutan mi ni,
Ẹni t'onipin fun ni.

2 On ni mu mi lọ si ọna
Ododo alafia,
Ki mmo joko bi agutan
Loko tutu t'odara

3 Bi mo tilẹ nrin lokunkun
Larin iku at'ibi,
Emi ki yiole bẹru,
Bi iwọ ba pẹlu mi.

4 Loju gbogbo awọn ọta,
Ti ogbe ara wọn ga,
Iwọ nsẹrẹ fun mi lara,
Ati lọkàn t'iwọ gba.

5 Bẹhẹ ni mo ri pe, ire,
Ati ãnu t'on t'ifẹ,
Yio tọ mi lẹhin laiye,
L'ọrun yio ba mi gbe.

# ORIN 27.

27 WIWÁ SỌDỌ JESU. 8.7.

EMI ọlọ sọdọ Jesu,
Eni ti ọpe mi wá,
Ẹ́ni t'ọṣe Olugbala
Fun ẹlẹṣẹ bi awa.

2 Emi ọlọ sọdọ Jesu,
Irira at'arankan,
Ika ati iṣẹ buru,
Ti ẹni nsẹ, On ko ni.

3 Emi ọlọ sọdọ Jesu,
Odùn mọ mi ki nṣe bẽ̩,
Tal'ọfẹ mi bi ti Jesu?
Ifẹ rẹ koniru rẹ̀.

4 Emi ọlọ sọdọ Jesu,
Jesu t'ọṣe ọrẹ wa,
Ãnu wà ninu rẹ pipọ
Fun ẹlẹṣẹ bi awa.

28 NITI ẸMI MIMỌ. 7.6. D.

ẸMI mimọ sọkalẹ,
Fi ohun t'ọrun han,
K'ọmu imọlẹ w'aiyé
Si ara enia,
K'awa t'awà lohunkun,
Ki ole mã riran,
Bi Jesu Kristi ti ku
Fun gbogbo enia.

2 K'ofi han pe; ẹlẹṣẹ
Ni emi nṣe papa,
Ki emi k'ole gbẹkẹ
Mi le Olugbala;
Nigba t'awẹ mi ninu
Gbogbo ẹṣẹ mi nu,
Emi ole fi ogo
Fun Ẹni mimọ nã.

3 K'ọmu mi se afẹri
Lati tọ Jesu lọ,
K'ojọba lori emi,
K'osọ mi di mimọ;

## ORIN 29.

Ki ara ati ọkàn,
K'odapọ lati sin
Ọlọrun Ẹni mimọ́,
Mẹta lọkan ṣoṣo.

29 NITI ẸMI MIMỌ́. P.M.

Ẹmi mimọ́ ni,
T'of' ọgbọn fun ni,
T'of' imọlẹ han,
Fi fun ni k'awa mọ̀
Olugbala wa.

2 Okunkun ti wa,
Osẹ pọju lọ,
Ako m'ọna rẹ,
Abẹ 'ọ, amọna,
Tọ wa lọna rẹ.

3 Fi fun ni k'agbọ
T'Ọlọrun, k'amọ̀ (ọ),
K'asi fẹ (ẹ) pẹlu;
Ni gbogbo aiye wa
K'asin (i) botiwu (u).

# ORIN 30.

30 NITI ẸMI MIMỌ́. S.M.

Ẹmi Ọlọrun mi
Lọjọ bawọnyi wa,
Bi lọjọ Pentikosti ni
Sọkalẹ lagbara.

2 Lọkàn kan l'apade
Nile mimọ́ rẹ yi,
Aduro de ileri rẹ,
Aduro de Ẹmi.

3 B'iro t'ot' ọrun wá
Ti kun ilé ti wọn,
Bẹ̃ lawa fẹ k' Ẹmi kun wa,
K'osọ wa d'imọ̃ kan.

4 Fun ewe at' agba
L'ọgbọn lat' oke wá,
Fi ọkàn gbọna fun awa,
K'ayin, k'agbadua.

5 Ẹmi imọlẹ wá
Le 'fajuro jade,
Siwaju si k'imọlẹ tan,
Si ọjọ na, t'ope.

# ORIN 31.

31 IBAPTISMU. C.M.

JESU iwọ l'agbohun si,
Mí Ẹmi mimọ́ rẹ
Si awọn enia wọnyi,
Baptis wọn s'ikú rẹ.

2 K'ofi agbara rẹ fun wọn,
Fun wọn lọkàn titun!
Kọ 'rukọ rẹ si aiya wọn,
Fi Ẹmi rẹ kun wọn.

3 Jẹ ki nwọn ja bi ajagun
Labẹ ọpagun rẹ,
Mu wọn f'õtitọ damure,
Ki nwọn nrin lọna rẹ.

4 Oluwa gbin wa s'ikú rẹ,
K'ajogun iyè rẹ,
Laiye k'aru agbelebu,
K'ani ade l'ọrun.

32 IBAPTISMU ỌMỌDE. 7s.

JESU Baba ọmọde
Aṣe rẹ ni awa nṣe,
Am' ọmọ wa sọdọ rẹ,
K'iwọ sọ wọn di ti rẹ.

2 Ninu ẹṣẹ l'abi wọn,
Wẹ wọn kuro lẹtẹ wọn,
Ejẹ rẹ l'afi ra wọn,
K'ọpin ẹbun rẹ fun wọn.

33 IBAPTISMU. S.M.

EMI Ọlọrun, wá
Baptis awọn wọnyi,
Majẹmu mimọ́ ba wọn da,
Wẹ wọn kura lẹṣẹ.

Fọ 'pa èṣu tútu
Wẹ wọn ni ẹjẹ rẹ,
Baba, Ọmọ, Emi Mimọ́,
Sọ wọn di ọmọ rẹ.

## ORIN 34.

34 ONJẸ ALẸ OLUWA. L.M.

OJẸ lõkun oru na ni,
T'ipa t'aiye, t'ẹsu dide,
S'ọmọ iyọnu Baba ni,
Ti oré ta fun ọta rẹ.

2 K'iran awẹ na to bẹrẹ,
On m'akara, dupẹ, obu;
N'iṣẹ rẹ gbogbo wõ (ĩ)fẹ rẹ,
Wo ọ̀rọ rẹ̀ t'oni bukun!

3 Eyi lara t'abu fẹṣẹ,
Gba, jẹ, eyi lonjẹ iyè:
Mu ago yi, eyi lẹjẹ
Majẹmu mi, ti mo ti ṣe.

4 Oni: ṣ'eyi d'opin aiyé
N'iranti ikú oré nyin,
Ni tabili mi k'ẹpade,
Ro ifẹ t'emi ọrẹ nyin.

5 Jesu awa njẹ ase rẹ,
Af'iku rẹ han l'orin wa,
Tit' iwọ pada, aojẹ
Onjẹ alẹ Oluwa wa.

# ORIN 35.

35 ONJẸ ALẸ OLUWA. P.M.

ARÁ wa, Oluwa pe wa
Sase kan ti ifẹ rẹ̀,
Yin ẹni t'ẹbun rẹ bọ wa
Lonjẹ ni tabili rẹ.
Enyin, t'af' ẹmi rẹ fun,
Wá jẹ onjẹ ti ọrun.

2 K'aṣaro ẹni t'ọra wa,
Aṣe t'Olugbala ni,
Nigba t'anù otigba wa,
Osi fa wa lọwọ rẹ̀;
On f'iriti fun wa, wi
Pe, aoyin (i) lai lopin.

3 Oti pọ to, t'ajigbese
Fun ifẹ rẹ̀ sipa wa,
K'af'ohun gbogbo, t'ape ni
T'awa, fun isin rẹ nã;
Fun 'ọ l'afi ara wa
Baba at'Amọna wa.

4 K'ẹṣolõtọ titi d'iku,
Mura, si ṣọ ọkàn nyin.
Tõro l'ọna f'awọn 'yokù
T'ola, t'oduro ṣinṣin.
Diẹ l'awọn, t'owọ nu
S'ase iyawo lọhun.

36 ǪRỌ ỌLỌRN. C.M.

ỌLỌRUN, asọ ọ̀rọ rẹ
Irugbin l'or'ilẹ,
Jẹ k'iri ọrun sẹ silẹ;
K'ọmu ipa rẹ ka.

2 K'ọta Kristi on enia
Má ṣ'irugbin mimọ́,
K'ofirin mulẹ lọkàn wa,
K'ọdagba ni ifẹ.

3 Má jẹ ki aniyan taiye;
Bi ọ̀rọ̀ on ayọ̀,
Tabi jijọna on ijì,
Run irugbin ọrun.

37 ORO OLORUN. 7s.

SISE, sise laiye po,
'Oro t'olagbara to,
Sise nibikibi ti
Ari enia t'osì.

2 Òro Baba t'odaiyé,
T'osi pa (a) mo lowo rè,
T'otinu re f'omo fun
Awon, t'afi ese nu.

3 Òro Olurapada,
T'oru eru ese wa,
T'of' iku m'ese kuro,
Ti aiye yi bo sinu.

4 Òro agbara t'Emi,
T'of' ona orun fun ni
T'of' agbara re mimó
Sise titi l'awotan.

5 Òro iye t'on t'ife,
Gbogbo aiye fe ti re,
Sise titi okunkun
Aofi imole bo.

6 Dide, dide, s'ikore
Nibi gbogbo laiye yi,
Dię ni alagbaşę,
Ikore pọ laiye yi.

7 Baba ikore, t'ọpọ,
Mu wa şişę, şişę lọ,
Ki gbogbo araiye ri
Iran' mọlę, t'ọfun ni.

38 IROHIN RERE LAIYE. P.M.

B'okunkun on jũjũ
Gb'ọrọ agbara rę,
T'osi fo lọ;
Bẽ k'ihin rere rę,
K'ọtàn imọlę rę,
Ni gbogbo araiyé
K'imọlę wá.

2 Iwọ t'omu' lera
W'aiyé, ati riran
Lapa rę na;
Fi riran f'afoju,

S'awọtan wọn ninu,
Ki gbogbo aiye mọ̀
Pe, 'mọlẹ wà.

3 Emi t'õtọ, t'ifẹ
T'ole f'iye fun ni,
Fo kakiri;
Loj'omi aiye wa
Pẹlu fitila na
T'omu (i)bi õkun ran,
K'imọlẹ wà.

4 Mẹta lọkanṣọṣọ
Ipa', ifẹ, ọgbọn,
Ti rẹ ni nwọn.
Laiduro bi iṣan
Omi okun, kọran
Sib' aiye t'ojina,
Imọlẹ wá.

## 39 IFẸ SI KEFERI ATI ISRAELI. L.M.

Apa Oluwa dide ji;
F'agbara maiye wariri,
Jẹ ki nwọn ri ãnu rẹ gba,
Iṣẹgun t'oti ṣe fun wa.

2 K'owi fun awọn Keferi,
Oluwa nyin lai emi ni,
K'orilẹ ede gbogbo wá,
Bi emi wà, nwọn yiòla.

3 Jẹ kọjọ itẹwọgba wá,
Ki ẹya Israeli la;
Jẹ k'oju wa kotete mọ̀,
Bi aiye yi ti gba 'ọ to.

4 Ọlọrun fi ifẹ rẹ han,
K'orukọ ọmọ rẹ k'ohan,
Ki ọta rẹ k'oteriba
Fun iwọ ọba gbogbo wa.

## 40 AWỌN ONIWĀSU.

T'OLUWA Jesu Kristi ni
Ọran, ti aran wa,
B'oti ṣe ti Jesu Kristi,
Akole sọ (ọ) dasan;
Gẹgẹ bi irugbin ti ku,
Koto hu soke si eso,

ORIN 41.

Bẽ̩ laotete ku saiyé,
K'ato ni iye lọdẹ rẹ̀,
Ku s'ara wa,
S'aiye, ṣi ara wa.

2 Iwọ Jesu Olori wa
Lọ nipa iku s'iyè,
Omu awọn onigbagbọ
Lọ s'iyè bẹhẹ gẹ;
Njẹ k'omu wa ṣ'alabajẹ
Iyà, at'ilẹ Ọba rẹ;
At'awa ati ọran wa
Fa soke si imọlẹ na
Simọlẹ nã,
Niku simolẹ nã.

41 AWỌN AKETE IGBALA. S.M.

Ẹsẹ wọn ti dã'to,
Ti nduro ni Sion,
Ihin igbala ni nwọn nro,
Nwọn nfọ̀rọ ayọ̀ han.

2 Ohun wọn ti dùn to,
Ihin wọn dara pọ,
Sion, w'Oluwa Ọba wo!
On jọba titi lọ.

3 Eti wa ti yọ̀ to,
T'agb'iro ayọ̀ ni,
Wolĩ at' Ọba ti nduro
De e, nwọn wá (a) lai ri.

4 Oju wa ti yọ to,
T'orina ọrun nã;
Ọba, wolĩ ti nfẹ ri to!
Nwọn ku lai rina nã.

42 IPEJỌ LORUKỌ JESU. 8.7.

JESU KRISTI awa bere,
K'omu ileri rẹ ṣẹ,
T'ofi fun awọn t'opade,
Ti mbẹbẹ lorukọ rẹ.

2 Mu wa larin wa ẹlẹṣẹ,
K'ọmu ẹṣẹ wa kuro,
F'ipá rẹ da awa lare,
Tọ́ wa, sọ wa dimimọ́.

3 Gbe inu wa pẹlu ẹmi
T'onke onikerora,
K'ari mọlẹ, at ifẹni,
Ati ayọ̀ lọna wa.

43 LẸHIN IGBA IWĀSU. L.M.

Baba k'obusi ọ̀rọ na,
T'af'ore ọfẹ rẹ ti gbọ,
Jẹ k'eso rere k'omulẹ
K'ohu soke, k'oseso rẹ̀.

2 Awa nyin ọ f'ore ọfẹ,
N'ilé rẹ l'awa nwóju rẹ,
Fi fun ni k'awọn tosin ọ,
K'od' ọrun ni iwẹsẹ mọ́.

44 ỌNA GBÕRO ATI TÕRO. C.M.

Ọna kan wà, t'ogbõro ju,
T'anpe lọna ẹsẹ,
On l'asi fi ifẹ wa mu,
Ẹgbẹgbẹrun lonrin (i).

2 Ọna koto dię kan mbẹ,
T'ofùn gidigidi ;
Diẹ l'awọn ti iwe wi,
T'ogb'oju ọna yi.

3 Eyi lọna t'ofa ni lọ
S'ibi ayọ̀ t'ọrun,
Ti enia Jesu gbe wa,
Ti nwọn si nrin n'ifẹ.

4 Oluwa mu mi ṣe tanmã,
Ki ntọ ifẹ yi wo,
Ki nkọ̀ ọna ẹṣẹ mi na,
Ki nyan t'alafia.

45 KIṢE ORIṢA AFI JESU. P.M.

Ẹgbọ, oriṣa su mi,
Bi ohun ti ko l'agbara,
Mo yan ẹni fun 'ra mi,
T'onifẹni t'olagbara,
Toti jiyà t'opari
Iṣẹ t'oti ṣe fun mi.

## ORIN 45.

2 Ẹgbọ, orișa su mi,
Nitori ti nwọn kolere,
Ẹnikan mbẹ, ti mo nsin,
T'olagbara, t'osi nṣere
Fun awọn onigbagbọ,
Ti koṣọ ife rẹ nu.

3 Ẹgbọ, orișa su mi,
Nitori nwọn mu mi ṣina,
Isin wọn mmu mi lọsi
Ibi, t'awọn eṣu gbe wa;
Máṣe sọ ti ẹlomĩ
Jesu Kristi ni mo wi.

4 Jesu Kristi t'emi nsin
L'ẹni t'oti t'ẹjẹ silẹ,
Ẹni t'oti ku fun mi,
Eni t'omu 'gbagbọ gbilẹ,
Lati ba ẹṣẹ mi jà,
On ati gbạ ẹmi la.

## ORIN 46.

### 46 ADUA SI ỌLỌRUN MẸTALỌKAN.

SPANISH CHANT.

BABA mi ti mbẹ ni
  Ogọ rẹ l'ọrun
Iwọ ko kọ̀ ẹni t'ẹṣẹ wọ̀ l'ọrọ̀n,
Wo mi lat'ọrun wa,
Fãnu rẹ gba mi la,
Emi ngba adua,
  M'ẹṣẹ mi kuro!

2 Ẹṣẹ ni nwọn bi mi,
  Ẹṣẹ l'emi nsẹ,
Kos'ire ninu mi,
  Mo kun fun ẹṣẹ;
Mo sọkun ẹṣẹ mi,
Jesu Alagbawi,
Ki osipẹ fun mi
  Lọdọ Baba rẹ.

3 Iwọ Ẹmi mimọ́
  Ẹmi ti ẹmi,
K'osọ mi di mimọ́,
  Fun mi n'imọlẹ,

ORIN 47.

Ati agbara rẹ,
K'emi t'eṣu mọlẹ,
Ton t'ọgbọn k'ọgbọn rẹ
Labẹ ẹsẹ mi.

47 IDAPỌ AWỌN ẸNIA MIMỌ. 8.7. D.

ỌKÀN pẹlu ọkàn dapọ,
Simi ninu Oluwa,
Jẹ ki ifẹ nyin gbigbona,
Ran sipa Olugbala;
On jẹ ori, awa l'ẹya,
On n'imọlẹ, an'iran,
Oṣe Baba, awa l'ará
On ni ti wa, an'ti rẹ̀.

2 Ninu ẹnyin ẹya Kristi
Jẹ ki ifẹ ṣ'õtitọ,
K'ọkan lẽ kú f'ẹnikeji,
Bi Oluwa si ti ku;
Bẹ̃ ni Jesu ti fẹ awa,
Bẹ̃ ni oti tẹjẹ rẹ̀,
Ro 'kànu rẹ̀ b'oti pọ to,
B'ako ba wà ni ifẹ.

3 Jesu iwọ t'ọpalaṣẹ,
Kamã fẹ 'nikeji wa,
Fi Ẹmi rẹ kun ẹmi wa,
Gba imẹlẹ lọwọ wa;
K'ifẹ ọwọ́ iná k'ọtàn,
Ina ninu ina rẹ;
Bẹhẹ l'aiye yiomọ̀ pe,
Awa nṣ'ọmọ ẹhin rẹ.

48 AWỌN T'ONGBẸ NGBẸ. C.M.

ẸNYIN t'ongbẹ ngbe, ẹwá mu
Omi ayè t'oṣan,
Ninu orisọn ti Jesu
Laisanwo l'awa gba (a).

2 Wõ, b'oti pẹ to t'enyin mmu
Ninu kanga eke,
T'ẹná agbara at'ogún
Ninu nkan, t'oṣegbe.

3 Jesu wi pe, isura mi
Ko l'opin titi lai,
Fun awọn ti ọfeti si (i),
Yio f'ilera lailai.

4 Majẹmu t'emi ti ẹnyin,
Yio duro titi,
Ireti nipa ileri
Ti ãnu, ko l'opin.

49 AILERA ỌKAN. 8.7.

Jesu má jẹ ki npẹ lẹhin,
Wá agutan rẹ t'onu,
Titi iwọ gba nikẹhin
Emi, t'oṣọtẹ si 'ọ.

2 Ọpọlọpọ ãnu lemi
Ti gba lọjọ aiye mi,
Ṣugbọn fun itiju t'emi
Mo ti nná wọn laikasi.

3 Lọra s'ore, yara s'ibi
L'ọkàn buburu mi nṣe,
Eṣu tan mi sinu ibi,
Mosi jọwọ ara mi.

4 Jesu má jẹ ki npẹ lẹhin,
Wá mi bi ti atijọ,
Fa mi lọwọ ṣinu isin,
Ti kojẹ ki nyapa mọ.

## ORIN 50.

50 JESU ATI TALAKA NIPA T'ẸMI. C.M.

OLUGBALA t'aiyé ogbe
Oju rẹ soke ga,
On yin Baba t'ọrun t'aiyé
T'ogbe talaka ga.

2 T'ofi õtitọ rẹ han fun
Awọn t'ojẹwọ pe,
Alaimọ̀, at'olokùnkun
Ni nwọn nwà ni aiye.

3 T'ẹru wiwọ wọ wọn l'ọrọn,
Ti nwọn lãlã laiyé,
Ti ko l'agbara fun 'ra wọn,
Ti nwọn l'ajigbese.

4 Ti nwọn jẹwọ ẹṣẹ wọn pọ,
Ti nwọn ni : "Ṣanu fun
Awa, t'oyipada si 'ọ,
K'amá pa awa run.

51 AFẸRI ỌLỌRUN. C M.

BABA alãnu t'ọfẹ wa;
 Mo gb'ọkàn mi si ọ,
Apa rẹ, t'ọpọ, l'ogba wa,
 Awa nkọrin si 'ọ.

2 Ti rẹ papã l'awa fẹ́ ṣe,
 Gbọkàn wa ni ẹbọ́,
Ọda wa, osi tun wa bi,
 Af'ara wa fun 'ọ.

3 Ẹmi Mimọ̀ wá sọdọ mi,
 Fifẹ Oluwa han,
Fun mi, ki emi k'olé rin
 N'ifẹ Oluwa nã.

52 BI AIYE WA TI KURU TO.

ỌDUN nyipo, onji ẽmi,
 T'oti fi fun wa ri,
Ohun t'ãṣọ, ohun t'ãwi,
 S'isa oku l'anrin.

2 Yi ilẹ ka l'ewu duro,
K'ole tì wa s'isa,
At arun buru l'oduro,
S'ile l'on mu wa sa.

3 Ayọ tab' egbe ailopin,
Duro de ẹmi wa,
Lai kiye s'ara l'awa nrin
Leti bẹbẹ̃ (i)ku wa.

4 Oluwa ji wa l'õrun wa,
K'ari'na ewu yi,
Nigba t'abape ọkàn wa,
K'abaọ gbe titi.

53 JESU L'ONIṢẸGUN. 8.7.

GẸGẸ bi Mose ti gbejo
Soke ti bujejo tan,
Bẹhẹ l'am' ara Jesu so
S'igi fun ẹlẹṣẹ nã.

2 Ẹgbọ́ ipè rẹ̀ iyọnu:
Ilaja on iyè ni
Emi ti sẹ, emi obun
Si ẹlẹṣẹ, ti nwo mi.

3 Ã itiju, ayọ̀ 'yanu!
Soke aru ọkàn wa,
On ti ba le s'ọkàn wa nu,
Ṣugbọn n'ifẹ l'ọgba wa.

4 Olugbala awa sin 'ọ,
Awa bọwọ fun iwọ,
Fa ọkàn ẹlẹṣẹ si ọ,
Fun wa l'oju igbagbọ.

54 IGBA ẸLẸṢẸ SỌDỌ. 8.7.

Jesu ngba ẹlẹṣẹ sọdọ
Gbọ ọ̀rọ itunu yi;
Ẹnyin t'ẹti nyapa kuro
L'ọna mimọ́ t'ọfisi.

2 Jesu gba ẹlẹṣẹ sọdọ,
Ti ko yẹ fun ãnu rẹ,
Ṣugbọn owi, kamá bẹru,
Iru bi awa l'On fẹ.

3 Jesu gba ẹlẹṣẹ sọdọ,
Ọna ãnu rẹ l'aṣi,
Nigbati agutan kan nu,
Oluṣọ rẹ̀ wa (a) kiri.

4 Kiki awọn ti ko lẹ́sẹ
Bi ti awọn Farisi,
Koni ipin ninu ẹjẹ,
T'oti ta, fun awa, ri.

5 Ṣugbọn awọn ti nkerora,
Ti nkãnu iṣina wọn,
Jesu gba iru wọn sọdọ,
Osi f'igbagbọ fun wọn.

6 Emi na ni Jesu ti gba,
K'emi fi ogo rẹ̀ han,
K'emi rohin ãnu rẹ̀ nla
Fun ẹlẹṣẹ enia.

55 IRIN NI IMỌLẸ. C.M.

RIN ni imọlẹ 'wọ ori
Idapọ ifẹ na,
Ti Ẹmi mimọ̀ lẽ fun ni,
T'ọwa n'imọlẹ nã.

2 Rin ni imọlẹ 'wọ ori
Okunkun kọja lọ,
Bi 'mọlẹ ti ran sinu rẹ̀,
F'ọsan t'opé ninu.

3 Rin ni imọlẹ 'wọ ori
(i)Pa ọgan rẹ, rọrọ̀n,
B'Ọlọrun ti ngbe ọkàn rẹ
N'imọlẹ ni ọrun.

56 IYIN. 7s.

GB' OHUN ga f'ọpẹ kọrin
Iyin si Ọlọrun nyin,
W̃o ibukun ti pọ to,
Ãnu rẹ kolopin mọ̀.

2 Jẹ k'On ṣe Oluwa rẹ,
Baba ti kos' iru rẹ̀,
Ti Oluwa aiye yi
Yio bọwọ fun niyin.

3 Gb' ohun ga, f'ọpẹ kọrin
Iyin fun Ọlọrun nyin,
W̃o ibukun ti pọ to,
Ãnu rẹ kolopin mọ.

# ORIN 57.

57 IBUKUN ENIA ỌLỌRUN. L.M.

IBUKUN f'ọmọ ti pọ to,
Ti Baba mu sare ije.
T' af' imọlẹ Ọrọ nã tọ́,
T'oyọ̀ ninu orun t'ope.

2 Ni ẹ̀ru, ni ayọ̀ l'ogbọ́,
Bi Baba l'ọgbọn fi kọni,
Ni aiya rẹ̀ l'osun l'oru,
Ni ifẹ rẹ l'on rin lọsan.

3 Ọ̃tọni ayọ̀ rẹ laiye
Ni 'banujẹ pẹlu ẹ̀ru,
Agbelẹbu l'oru laiye
Lafonifoji ti ẹkun.

4 Ipamọra pẹlu ifẹ
M'akoko, t'okoro dĩdun,
Ireti lat' oke rẹ̀ wá
Mu iji nla dakẹ rọrọ.

5 Idanwo ni mba a lõtọ
Ibanujẹ l'ode, ninu,
At' ọkàn pọn rere ẹkun
Idibajẹ ẹṣẹ ninu.

6 Akisa rẹ̀ t'igba kan ri
L'ajonu ni ina ọrun,
Ẹwu ni, t'afi bọra rẹ̀,
Ẹjẹ rẹ l'ãti fi fọ fun.

58 OLUFỌKÀNSIN OKU. C.M.

Gbọ́ kini ohun t'ọrun wi
T'okú 'lufọkànsin
Orukọ wọn ndun ni 'ranti
Didun ni ọrun wọn.

2 Ninu Jesu ni nwọn ti ku,
Nwọn wọnu ayọ̀ rẹ,
T'iyà, t'ẹṣẹ l'agba wọn 'nu
Pẹlu gbogbo ẹgẹ.

3 Jina si lãlã on ija
Pẹlu Oluwa wọn,
Iṣẹ wọn laiye on lãla
Pari l'ere nla wọn.

59 ỌLỌRUN L'ABO ATI ITUNU. L.M.

ỌLỌRUN l'abo enia rẹ̀,
Nigba wahala on iṣẹ,
Kato mura fun ibẹbẹ,
Wo! iranlọwọ rẹ ti de.

2 Iṣan 'mi mbẹ, toṣan jẹjẹ
T'obu s'ilu Ọlọrun wa,
Ifẹ, iyè, on ayọ̀ rẹ̀
L'obomirin ibugbe wa.

3 Ṣiṣan mimọ́ na, ọ̀rọ rẹ̀
Da iji ẹru wa duro,
Ileri rẹ̀ m'ọkàn bale,
Osi f'ipa f'ãrẹ ọkàn.

60 ILẸ AYỌ. P.M.

ILẸ ayọ kan wà,
Ti ojina,
Ilẹ ayọ, t'enia
Dan, dan b'ọsan

## ORIN 60.

Gbọ, nwọn nkọrin didun :
Olugbala wa l'oyẹ,
K'awa rohin iyin rẹ;
Yin, yin, lailai.

2 Wá s'ile ayọ̀ yi,
Wá, wá, kalọ́,
Ẽṣẹ niye meji!
Ẽṣe bẹ hẽ!
Ayọ̀ l'awa ori,
Nigba t'alai lẹṣẹ ri
Olugbala, t'ofun ni;
Bukun lailai.

3 Ilẹ ayọ̀ nã dan,
Dan ju gbogbo,
B'aba pa (i)fẹ wa mọ,
K'omá kú mọ.
Njẹ̀ f'ayọ̀ k'ẹsure
Silẹ Ọba t'on t'ade,
T'oran j'orun lọ loké,
Tao joba lai.

## ORIN 61.

61 ILU AYỌ̀.

JERUSALEM ib'ayọ̀ mi,
T'oṣe ọwọn fun mi,
N'gba wõ n'iṣe mi operi
L'ayo, l'alafia?

2 N'gbawò l'emi ori odi,
T'on t'ilẹkun perl rẹ?
Kũku rẹ lé fun igbala,
Ita wura didan?

3 N'gbawõ, ilu Ọlọrun mi
L'emi od'ãfin rẹ?
Nibi ti ijọ kĩ tuka,
Nib' ayọ̀ lailopin.

4 Ẽṣe t'emi okọ̀ iyà?
Ipọnju t'oǹ t'iku?
Mo wo ilẹ rẹ Kanan nã
Ilẹ ọba aipin.

5 Apostili, Martir, Wolĩ
Nyi Olugbala ka,
Ọrẹ mi ti Kristi laiye
Dapọmọ ijọ nã.

6 Jerusalem ib' ayọ̀ mi,
Ọkàn mi nfa si 'ọ,
Sã ti mo ba ri ayọ̀ nã,
Iṣẹ́ mi ọpari.

## 62 ITẸ ÃNU OLUWA. C.M.

Mo wá si itẹ alãnu,
Jesu gb'ẹbẹ nibẹ,
Mo f'ọkàn rẹlẹ tẽba fun (u),
Mofi ọkàn sibẹ.

2 Kiki ileri rẹ mo di,
Bẽ l'emi gbidanwo
Wá ṣọdọ rẹ, t'ope ẹni
Ti ẹ̀ru rẹ̀ wiwo.

3 Ṣ'apata mi ati asa,
K'emi ri abo rẹ,
Ki nkojuja s'olufisun,
Nitori iku rẹ.

4 Ifẹ t'oyanu, t'otẹjẹ,
T'oru agbelebu,
K'ẹlẹṣẹ b'iru emi rẹ,
N'ireti ni iku.

# ORIN 63.

63 JẸWỌ AILERA. L.M.

NIBI gbogbo k'ọpẹlu mi,
Oluwa kọ mi n'ifẹ rẹ,
Tọ́ mi ni iro, l'ọ̀rọ mi,
Si tọ mi l'ọna tõro rẹ.

2 Ma' jẹ̀ ki nṣe onirera,
Ki mmá gbẹkẹ le ara mi,
Mo ni kiki ailera
Gbogbo agbara ni ti rẹ.

3 Kun mi pẹlu ifẹ rẹ pọ,
Pa mi mọ labẹ iyẹ rẹ,
Agba lẹṣẹ, ewe l'ọgbọn
L'emi, b'iwọ kò ba mi rẹ́.

4 Wo mi l'orukọ Jesu mi,
Gba mi nitori iyà rẹ̀,
Iwọ Jesu Alagbawi
Ṣipẹ fun mi n'ifẹ nla rẹ.

# ORIN 64.

64 OLUPAMỌ ATI OLUFUNNI. C.M.

Sí'ọ Oluwa mo kọrin
Pẹlu ọkàn didun,
Eyi ti mo mọ̀ niti rẹ,
Mo fi han fun aiyé.

2 Iwọ n'isọn ore ọfẹ,
T'ọṣan fun wa titi;
Lourọ, l'ọsan, ati l'alẹ,
Awa mu ninu rẹ̀.

3 Ki l'awa sẹ, kil'awa ni,
Ni gbogbo aiye wa?
Ti iwọ ko ti fi fun ni,
Iwọ Oba Baba?

4 Tani tẹ oju ọrun lọ,
Lori wa loke ga?
T'al'of'ojo at orun fun
Õko ati papa?

5 Ta l'ogba wa nigb' otutu,
Ati nigba ẽrun?
N'iji ati l'ẹfu ufu,
T'osi fi onjẹ kun?

6 Oluwa mi lọwọ ti rẹ
Ni gbogbo rẹ̀ ti wá,
Iwọ nṣọ gbogbo ẹda rẹ,
Lailaniyan l'awa ?

65 OYỌ̀. (1.4.8.)

ELẸṢẸ 'rapada
Ọnde t'Oluwa gbọ !
Duro, On yio wá
Gẹgẹ bi a'ti gbọ́ :
Yọ̀ n'ireti, yọ̀ pẹlu mi,
Lẹṣẹ gbogbo l'aodasi.

2 On l'agbẹkẹ wa le,
On l'awa jẹwọ fun,
Ododo l'On ṣe,
Lati wẹ awa nu :
Ninu aiṣododo wa pọ,
Kale ri On, t'oṣe mimọ́.

3 Ọ̀ro rẹ̀ l'oduro,
Kòle ṣi nidi rẹ̀,
Lọkàn l'aosi mọ́,
Aopé n'ifẹ rẹ̀ :

ORIN 66.

Yọ̀ n'ireti, yọ̀ pẹlu mi!
Lẹṣẹ gbogbo l'aoda si.

66 ỌLỌRUN PẸLU WA. C.M.

F'ORE ọfẹ ba awa gbe
Jesu Olugbala,
Ki ẹni arekereke
K'omá lẽ kọlu wa.

2 Fi ọ̀rọ rẹ ba awa gbe
Jesu Iyebiye,
K'ari igbala on iye
Lọhun bi nihinyi.

3 F'ibukun rẹ ba awa gbe
Oluwa ọlọ̀rọ̀,
Fi ẹbun bi ti ọrun rẽ'
Fun wa l'ọpọlọpọ.

4 F'ipamọ rẹ ba awa gbe
Iwọ Alagbara,
K'awa kole ṣa ọta tì,
K'aiye k'omá de wa.

5 F'õtitọ rẹ ba awa gbe
Ọlọrun Olori,
Nipọnju ni k'ọba wa rẹ́,
Mụ wa fi ori ti.

6 F'alafia ba awa gbe
Nigba t'iku ba de
N'iṣeju na sọ fun wa pe,
Igbala yin ti de.

67 AFẸRI IFIHAN OLUWA. C.M.

OLUWA wa a duro de
Ifihan rẹ t'ãfẹ,
Iwọ wà lori itẹ rẹ,
Awa l'ẹni ti rẹ

2 Awọn ẹni ti rẹ wo'ke
Ni 'foju s'iwá rẹ,
Afẹri rẹ ni nwọn nfi nke
Fun gbigba wiwá rẹ.

3 Gbigba kini ? gbigba ninu
Wahala aiye yi,
Gbigba l'ow' ẹni buburu,
Gbigba l'ow' ẹṣẹ ni.

4 Gbigba l'ow' idanwo t'ẹṣu,
Lọwọ ibanujẹ,
Ti itanjẹ aiye ti mu
Wá si ẹni ti rẹ.

5 Oluwa jẹ̀ k'otete wá
Awa nṣafẹri rẹ
Itanjẹ aiye yi su wa
Fun (i)fẹ t'awa ti rẹ.

68 IBA ỌLỌRUN RIN. L.M.

Mo f'igbagbo b'Ọlọrun rin;
Opin t'ajo mi l'ọrun,
Ọgọ at' ọpa rẹ tu mi
Nu, l'ọna t'ola, t'osi dun.

2 Mo nrin l'arin aginju nla,
Nibi ti ọpọlọpọ nu,
Ṣugbọn on t'oṣ'amọna wa
Kojẹ ki nṣina ti mba nu.

3 Mo nla 'kẹkun t'on t'ewu ja,
Aiye at' eṣù kọlu mi,
Agbara rẹ ni mo fi la,
Igbagbo ni iṣẹgun mi.

## ORIN 68.

4 Onjẹ kosi l'aginju na,
Ṣugbọn Oluwa bọ mi to;
Ire gbogbo l'ati ṣe tan
Fun mi, ki mmá s'aniyan mọ.

5 Irẹpọ t'emi rẹ̀ didun,
B'On tilẹ ga, ofẹ gbọ mi
Lãlã mi emi lẽ to fun (u)
On fi ifẹnu rẹ han mi.

6 Ipá ọ̀rọ rẹ̀ l'ofun mi,
Nigbati emi fẽ daku,
Lọgan ọkàn mi tun sọji,
Mo nkọrin laiṣaroye fun (u).

7 Mo nkãnu ọ̀rọ t'aiye nsọ,
Niti afẹ ti ko pẹ nih'
Olutọ, 'Bojuto n'iwọ,
Ti emi nyan lati ba rin.

## ORIN 69.

69 AFẸRI ILU ỌRUN RERE. P.M.

O JERUSALEM didara.
T'agbe bow' f'Ọlọrun mi,
Nigbagbogbo t'agbọ́ nwọn nkọ:
Mimọ́, mimọ́, mimọ́ ni;
Emi ba ti ṣe ọkan
Ninu ará (i)lu rẹ nã.

2 L'agọ ero kọ̀ emi wà
N'ija ọtọ̃tọ nihin?
Nigbagbogbo laiye mi nã,
N'jiyà bi ọpọ omĩ;
T'emi wà, t'on t'omije,
T'aiye ba mi ninu jẹ.

3 Emi ba wõ iwọ Jesu,
Ọrẹ olufẹ t'ọkàn,
L'oke lọhun ti aisọkun,
Nibi ayọ mimọ́ na:
Nibi t'anri oju rẹ
L'ogo, ni imọlẹ rẹ.

4 Wá ni ãnu mu mi jade
Ni ajeji iwà mi,
Ninu iyà mu mi lọ 'le
S'ile Aba Baba mi;
Nibi t'omi ayè nṣan,
T'omu gbogbo ongbẹ tan.

5 Iwọ ilu ayanfẹ ni,
Emi ba l'apa iyẹ,
Emi ba tete fo nihin
S'ibi mimọ ayọ̀ rẹ.
Ti Ọba rẹ̀ ṣe orun,
T'otan molẹ aipẹkun.

6 Ṣugbọn b'oba fẹ ki npẹhin
L'aiye rudurudu yi,
Nibi ti isimi kosi,
'Koṣe kiki iyà ni;
Ki ireti mi k'odi
'Dakọrọ n'ipọnju mi.

7 Bẹhẹ l'emi kòle daku,
Apa mi ni Jesu mi
Riru omi pọ ni okun,
Ọkọ rẹ kĩ tilẹ rì;
'Pokọ, 'gbokun lẽ bajẹ,
On mọ̀ gba awọn ti rẹ.

# ORIN 70.

70 IRETI AWỌN ARA ISRAELI. 8.7.4.

LORI oke amã woran
 Wo akete mimọ̀ nă,
Ihin rere amã mu wá
 Si Sion nilé ọta ;
 Onde ọfọ
 Ọba rẹ da ọ n'ide.

2 Oru ọfọ rẹ ti pẹ to,
 Ọrẹ rẹ laiṣõtọ ni ?
Awọn ọta rẹ ti ngan 'ọ.
 Laika omijè rẹ si?
 Dẹkun ṣọfọ,
 Sion tilẹ ṣ'ayanfẹ.

3 Wo orun rẹ la ni ogo,
 Ọba rẹ nṣe ọrẹ́ rẹ,
Ọta rẹ nsa niwaju rẹ,
 Nihin l'ogo ti wọn rẹ̀ ;
 Igbala nla,
 L'Ọba Sioni mu wa.

4 Ọta ki opọn ni loju,
Gbọ́, ija rẹ sẹ pari,
'Ọgba meji fun itiju,
Ojọ 'lafia ti de ;
'Bukun t'opé
L'opin gbogbo ija rẹ.

## 71 ENYIN PẸLU FẸ LỌ BI? C.M.

JOH vi. 67—69.

NIGBATI ọpọ pada sẹhin
Ã ọpọ niye rẹ̀ !
Ojọ npe, mo gb' Oluwa wi
Ọfẹ kọ̀ mi pẹlu ?

2 Ni t'ọkàn buru bi t'emi,
B'ọko ba ba mi ṣe,
Mo mọ̀ pe, emi ofati,
Bi ẹlomĩ ti ṣe.

3 Iwọ nikan ṣoṣo n'ipa,
'Ọṣe Kristi lõtọ,
Lọdọ tani emi ola,
Bi mo ba kọ iwọ ?

4 Emi mọ̀ dajudaju pe,
Iwọ mu iyè wá
Nipa ileri on ẹjẹ,
Eyi ni to fun wa.

5 Iranwọ t'enia t'angeli,
Kòle gba emi la,
Bẹ́ l'emi kò ni ireti
Lẹhin ore rẹ nlanla.

6 Kòsi ọ̀rọ lẹhin ti rẹ,
T'om' ọkan mi balẹ,
Kòsi ifẹ lẹhin ti rẹ,
Ti ale gbẹkẹ le.

7 Ibere: "Ọ̃ lọ pẹlu bi?"
Irora ki lojẹ!
Ṣugbọn le 'ọ mo gbẹkẹ mi,
Mo wi: "K'amá ri bẹ̃!"

## 72 ADUA FUN IKUNNILOJU. C.M.

Ohun kokun t'ifẹ rẹ ni
Ndu mi ni nkan taiye,
Baba! bi atẹwọgba mi,
Gbọ ẹbẹ yi loke!

5 Siha ọrun nikẹkin
Iku fa emi,
Haleluya mo kọrin
Papa laiye yi,
Mo ni Jesu,
Gbogbo iyà yio tan
Omi ayè yio ṣan
Fun 'ọ titi.

74 KILELEYI YIOHA ṢE? 7s.

JOH. xxi. 21, 22.

Iwọ bere f'ọrẹ rẹ:
Kileleyi ohạ ṣe?
B'ọba fẹ Oluwa rẹ̀
Kristi sọ t'opin rẹ̀ rẽ':
On l'ẹni t'Ọlọrun fẹ,
Osi n'ife Jesu rẹ̀.

2 Máṣe bere ju eyi,
Jọwọ yi fun Baba rẹ̀,
B'ọba tete pe (e) nihin
L'ewe, fun isimi rẹ̀;
Tabi b'ọba duro pẹ
Si wiwá oluwa rẹ̀.

3 Ọlá, ẹ́gan ilera
Arun omnira, ẹrú,
Kileyi fun iwọ rẹ̀,
B'ọba wà n'ifẹ Jesu,
Niha oke okun ni,
Aika bibi omi si.

4 Ṣugbọn bi aiya lẽ ja
Si ibanujẹ t'ajẹ,
Nigba t'ẹniwa kọja,
Fun wa n'iranlọwọ rẹ,
K'ale jẹ iyà tọtọ
K'ale tọ ọ lẹhin lọ.

75 IGBẸKẸLE. S.M.

SA dakẹ ọkàn mi,
Oluwa rẹ wà m'bẹ,
Ẹni t'oti ṣe ileri,
Yiofẹ mu u ṣẹ́.

2 On ti fa 'ọ lọwọ,
Omu 'ọ déhinyi,
La ewu ja l'ọpa ọ mọ,
Yio ṣe bẹhẹ si.

ORIN 76.

Nigba t'iwọ ti bọ
Sinu wahala ri,
Igbekigbe rẹ kọ̀ On gbọ ?
T'osi mu 'ọ bori.

4 B'ọna ko tilẹ dan
Yio mu 'ọ de'le,
Sã ti wahala aiyé tan,
Osan fun gbogbo rẹ̀.

76 IDANWO. 7.6.

(Nipa Bunyan.)

Ọtọtọ ni idanwo
Ṫ'oba awọn t'ogbọ́
Ipe ni bi ti ọrun,
T'oyẹ̀ ẹran ara.

2 Nwọn wá, nwọn wá, nwọn tun wá
K'aba bọ sinu wọn,
Sã yi tabi lọlọ yi
Ki nwọn ba ṣẹgun wa.

3 K'abạ ṣẹgbe nipa won
K'aba sọ awa nu
Jẹ k'awọn ero mimọ́
Ṣọra, mura giri.

## 77 ILỌ FUN ẸLẸṢẸ. C.M.

Iwọ ẹlẹṣẹ duro jẹ,
Koto lọ nihinyi,
Iwọ fẹ ṣire ni bebe
Oro, ti kò l'opin?

2 Mo si tun wi k'iwọ duro,
K'ole gba ìlọ mi
T'abata iná, k'omá bọ
Sinu rẹ lainani.

3 B'Ọlọrun gẽ iwọ l'apa,
T'ole kojujà si (i)?
Õ bẹru ọpa irin nã,
T'ofi fọ ọtá ni?

4 Iwọ lẽ duro lojọ nã,
T'aṣe dajọ aiye?
Mo damọran fun 'ọ, k'ọba
Onidajọ rẹ rẹ́.

# ORIN 78.

78 ILỌ FUN ẸLẸṢẸ. 7s.

IKU amã wá kankan,
Nigba nã l'aogbẹsan
Lara olukuluku,
B'iwa rẹ̀ gẹ, t'oti kú.

2 Ẹṣẹ rẹ yio yi'ọ ka,
Nwọn m'ẹsan Oluwa wá,
Nigba nã ki l'ọdahun,
B'ọti sọ ãnu rẹ nu ?

3 B'aiya rẹ tilẹ le to
Bi irin, Ọlọrun mọ̀,
B'ati mu ọ ri, iwọ
Kò le kọjà lailẹjọ.

4 Sã ireti kò tĩ tan,
Ãnu Ọba tilẹ nṣan,
Mura, k'iku koto ti
Lẹ́kun ãnu mọ 'ọ pi.

## ORIN 79.

79 JEHOWA L'OLUTỌ. 8.7.4.

Iwọ Jehowa nla tọ mi
  Ero la aiye yi ja,
Ipá n'iwọ, aile l'emi,
  F'ipá rẹ nã di mi mu;
    Onjẹ ọrun!
Bọ mi titi mo jẹ to.

2 La isọn mimọ́ nã fun mi,
  K'odo ilera k'oṣan,
K'ọwọn t'iná, t'awọ sanma,
  Tọ mi la ajo mi ja;
    Oludasi!
Sẹ ipá at'abo mi.

3 Sã ti ngo tẹ bebe Jordan
  M'ãjo ẹru mi rẹhin!
Iwo t'oti ṣẹgun iku
  Sin mi d'oke Kanaan;
    Orin iyin
Ngo fi fun 'ọ titi lai.

80 OLUWA NSUMỌ. 8.7.

Iwọ sumọ, amọ̀ lõtọ
Nibi gbogbo t'agbe wà
Ẽṣe t'awa fẹ sapamọ,
B'iwọ sumọ t'ofẹ wa?

2 Iwọ sumo, ẹ̀ru leyi
Fun ọkàn ti kò fẹ 'ọ,
Iwọ sumọ ka ẹṣẹ si
T'awọn, ti ko fẹ sin 'ọ.

3 Iwọ sumọ lati busi
Awọn ọkàn t'ọfẹ 'ọ,
Ore t'ara, ore t'ẹmi
Ọfun wọn lọpọlọpọ.

4 Ẽṣe t'awa ofi bẹru,
Bi Jehowa sumọ wa,
Ọju rẹ̀ kò ni ibẹru
Fun ọkàn t'Oluwa gba.

81 ẸKUN ẸLẸṢẸ. 8.7.

Oluwa má m'oju kuro
L'ọdọ emi, t'oyĩlẹ,
Ti nsọkun ẹṣẹ aiye mi
N'itẹ ãnu ifẹ rẹ.

2 Má ba m'lọ sinu idajọ,
Bi mo ti ndẹṣẹ gẹgẹ,
Nitori mo mọ daju pe,
Emi kò wà lailẹbi.

3 Iwọ mọ̀, ki nto jẹwọ rẹ,
Bi mo ti nṣe laiye mi,
At' iwà isisiyi mi
Gbogbo rẹ n'iwọ kesi.

4 Emi kòni f' itunwi ṣe
Eyi, ti mo fẹ tọrọ,
Bi iwọ mọ̀ ki nto bere:
Ãnu ni lọpọlọpọ.

5 Ãnu Oluwa ni mo bẹ,
Ãnu l'eyi t'ọyẹ mi,
Ãnu Oluwa, jẹ ki nri
Ãnu nipo ijẹbi.

82 NITI ADUA. 7s.

MURA ẹbẹ ọkàn mi,
Jesu fẹ adua rẹ,
Adua l'ope 'ọ si,
Oni: Ongbọ ẹbẹ rẹ.

## ORIN 82.

2 Lodọ Ọba n'iwọ mbọ,
Wá ni ọpọ ẹbẹ rẹ,
L'ọfẹ rẹ̀ lofi fun 'ọ,
Gẹgẹ bi igbagbọ rẹ.

3 Mo fi ẹ̀ru mi bẹrẹ
Gba mi l'ẹ̀ru ẹṣẹ mi,
Titasilẹ ẹjẹ rẹ
Gb' ọkàn mi ninu ẹbi.

4 Sọdọ rẹ mo wá, simi,
Gb' aiya mi, Oluwa rẽ',
T'ọf'ẹjẹ rẹ̀ jẹ ti rẹ,
Iwọ nikan jọba rẹ̀.

5 Sã t'emi nṣ'ero nihin,
K'ifẹ rẹ m'ọkàn mi le,
Ọré at'Olușọ mi
Sin mi d'ọna de ilé.

6 F'ohun han mi, ti ngo ṣe
Fun mi l'ọtun ilera,
Ni'gbagbọ ki mwà laiyé
Ki nku b'awọn ti rẹ nã.

## ORIN 83.

83 AGBO KEKERE. C.M.

AGBO kekẽ, anpe 'ọ bẹ̃,
Ejẹ l'afi ra 'ọ,
Agbo kekẽ, t'aika 'ọ si,
Ọlọrun rẹ fẹ 'ọ.

2 Agbo kekẽ, On pe 'ọ bẹ̃,
Agbo t'akọbi, gbọ!
Má jẹ k'oju orukọ ná
Ti 'ọ, ma' bẹru mọ.

3 Agbo kekẽ, bẹ̃ ni ori,
Ikunwọ enia ni,
Bẹ̃ n'ifẹ ti Ọlọrun rẹ
Ti pinu rẹ̀, Amin.

4 Kọ̀ pọ t'ọlọla, t'ọlọrọ
T'ọlọgbọn t'ati pè,
Ọlọrun fi awọn jọba,
Toṣ'ọtoṣi laiyé.

5 Ṣugbọn nikẹhin yio wá,
Agbo kĩ gbawẹ mọ,
Kĩ iṣe ikunwọ laiye,
Kĩ ṣ'agbo kekẽ mọ.

6 Nigba na nwọn owọ'go rẹ
Laṣọ iṣẹgun ni,
Iye nwọn pọ, takò lẽ ka,
Ti nwọn sẹ Jubili.

84 JESU NI ASA WA. 7.6. D.

Mo f'ẹṣẹ mi le Jesu
Ọdọ agutan nã,
T'oru wọn t'osi gba wa
Ni n'ẹ̀ru ẹgun na,
M'fi 'jẹbi mi le Jesu,
Wẹ abawọn mi mọ́
Ẹjẹ rẹ̀ iyebiye
Mu gbogbo rẹ̀ kuro.

2 Mo f'aini mi le Jesu,
Ikun ngbe ninu rẹ̀,
On m'arun karun mi tan,
On gb'ọkàn mi n'ifẹ;
Mo f'awẹ mi le Jesu,
Ẹru t'on t'aniyan,
On gba mi ninu wọnyi,
On gb'ẹkun mi kikan.

3 Mo f'aiya mi le Jesu,
Aiya yi t'onṣiṣẹ́,
Apa rẹ̀ gba mi mọra
Si aiya rẹ̀ mo tẹ,
Mo fẹ oruko Jesu,
Imanuel Oluwa,
B'õrun didun l'afẹfẹ,
Orukọ rẹ̀ tan ka.

4 Mo fẹ ṣe gẹ bi Jesu
F'ifẹ, 'rẹlẹ, 'rọra,
Mo fẹ wà gẹ bi Jesu,
Ọmọ mimọ́ Baba,
Mo fẹ wa pẹlu Jesu
Larin awọn loke,
Ki mb'ẹni mimọ́ kọrin
L'ẹgbẹ Angel irẹ.

85 ỌMỌ OGUN KRISTI. S.M.

Ọmọ ogun Kristi
Dide ti hamọra,
F'ipa Ọlọrun s'akọni
Nipa ọmọ rẹ̀ nã.

2 Mura l'agbara rẹ̀,
Ọlọrun ogun l'On,
Ẹni t'ogbẹkẹ ara rẹ̀
Le Jesu, oṣẹgun.

3 Duro, n'ipá rẹ̀ nla,
M'agbara gbogbo wọ
F'ihamọra Ọlọrun wa
Mura s'ija t'opọ.

4 Ohun gbogbo pari,
Iwaja kọja tan,
K'ẹmọ̀ pe, ẹ'ti ṣẹgun pi,
Ẹ'si ti ṣe petan.

## 86 IMỌLẸ IHINRERE. S.M.

Wo orun t'owurọ,
Rin l'ọna ogo rẹ̀,
Itanṣan rẹ̀ l'aiye jã lọ,
T'iyẹ, t'imọlẹ rẹ̀.

2 Ṣugbọn ihinrere
Tan didara ju ka
Awọn t'okú nin' ẹṣẹ, yè,
Afoju lẽ 'riran.

3 B'ọrọ̀ rẹ ti pé to,
Idajọ rẹ ṣ'õtọ,
Ileri rẹ ṣinṣin duro,
T'agbẹkẹ le jọjọ.

4 Mo gbọrọ ifẹ rẹ,
Mosi fẹ gba a gbọ́
Lat' oke wá ran Ẹmi rẹ,
T'otọ mi lai ṣi mọ.

5 Kilọ́ mmi ni tẹṣẹ
F'ẹṣẹ 'kọkọ ji mi,
Aiya mi, ti ojẹbi, wẹ
Ninu gbogbo ẽri.

6 Aiya at' ete mi
Ọtan iyin rẹ ka,
Gba isin ati orin mi,
Iwọ Olugbala!

## 87 IYIN. L.M.

Gbogbo t'abẹ ofurufu
Ẹlẹda ni k'ẹf' iyin fun,
Gbogbo ilẹ t'on t'ede wa
Yin 'rukọ Olurapada.

2 Oluwa, ãnu rẹ laipin,
`Ọrọ rẹ l'õtọ ailopin,
Lat' okun d'okun anyin 'ọ
Titi orun la lai wọ mọ.

88 ORIN TI MOSE ATI ỌDỌ AGUTAN NI. S.M.

Jı kọrin ti Mõse,
T'on t'ọd'agutan ni,
Ji gbogbo ọkàn t'on t'ede,
Yin Olugbala ni.

2 Yin ifẹ iku rẹ̀,
Ro ipá ajinde,
Sọ, b'oti mbẹbẹ l'ọrun rẹ,
K'ẹlẹṣẹ má sẹgbe.

3 Ẹnyin ero l'ọna
Ilu Sion kọrin,
Yọ̀ ninu ọdọ agutan
Ọlọrun; ni Kristi.

4 Kò pẹ t'aogbọ̀rọ ni:
Alabukun, ẹ wá
Ofẹrẹ pe wá lọ́ nihin
Si ile Baba wa.

5 Nibẹ l'ahọn ayọ̀
Ro ihin rẹ̀ lailai,
K'osi kọrin didun julọ
T'ọdọ agutan lai.

89 LONI YI. P.M.

JESU pe, loni yi
Aṣako wá,
Ọkàn okunkun ni
Má kiri mọ!

2 Jesu pe, loni yi
Dẹ'ti lẹ lẹ,
Ni ibi mimọ́ yi
Fun Jesu tẹ.

3 Jesu pe, loni yi
Fun abo sa,
Iji igbẹsan mbi,
Iparun wá.

4 Ẹmi pe, loni yi:
Jọw' ara fun (u),
Má le (e) lọ́ ninũ (i)bi
Nigba ãnu.

# ORIN 90.

90 IYIN. 7s. D.

GB'OHUN nyin ga mã kọrin
Iyin Oba ọrun nyin,
Ãnu rẹ̀ nà lọ titi,
Ẹbun rẹ̀ nã ko lopin ;
Isrel yin Ẹlẹda rẹ,
Jẹwọ l'ete ayọ̀ pe,
Anu rẹ̀ nà lọ titi,
Ẹbun rẹ̀ nã ko lopin.

2 Ṣi ilẹkun ododo,
Fun mi laiye, ki mf'ogo
Fun Oludasi t'emi,
Ki nsin (i) lõtọ laiye yi,
Gb'ohun nyin ga mã kọrin
Iyin Ọba ọrun nyin,
Anu rẹ̀ nà lọ titi,
Ẹbun rẹ̀ nã kò lopin.

3 Gba ni, gba ni Oluwa,
F'iranlọwọ rẹ fun wa,
Gbe itanṣan oju rẹ
Soke, s'oju enia rẹ ;

## ORIN 91.

Gbohun nyin ga mã kọrin
Iyin Ọba Ọrun nyin,
Anu rẹ̀ nà lọ titi,
Ẹbun rẹ nã kò lopin.

91 EWU ILỌRA. L.M.

MURA ẹlẹṣẹ lati gbọn,
Máṣe pẹ titi d'ọla mọ,
K'akoko rẹ ko má pa rẹ,
K'ọjọ alẹ yi koto pin.

2 Mura ẹlẹṣẹ k'ọpada,
Máṣe pẹ titi d'ọla mọ,
Ki iná rẹ k'omá ba pa,
K'eyi, t'ọnifi ṣe, topin.

3 Mura, ibukun mbẹ fun 'ọ,
Má ṣe pẹ titi d'ọla mọ,
Ki ẹgan ko má le ba 'ọ,
K'ọjọ ọla tobẹrẹ si.

## 92 ỌLỌRUN WA LAPA TEMI. S.M.

EMI nikan wa ni
Ẹru ibanujẹ?
Mo nke s'Ọlọrun Ọba mi,
T'ogbọ́, osi dake?

2 Bi On ṣe Baba mi,
Yio f'ãnu rẹ̀ han,
L'oko ẹrú l'ọda mi si,
Ki nsimi ni ọkàn.

3 Njẹ ngo duro de On
Laini ibanujẹ,
Ẹṣẹ mi pọ, ṣugbọn koto
Bi ãnu rẹ ti jẹ.

## 93 JESU L'ABO WA. 7s. D.

JESU abo ọkàn mi,
S'apa rẹ ngo fẹ sala
Sã ti bibi omi mbi,
Ti iji nfẹ soke ga;

## ORIN 93.

Oludasi pa mi mọ
Titi iji aiye pin,
Tọ mi s'ebute rẹ lọ,
Gb'ọkàn mi la nikẹhin.

2 Abo mi̇̃ emi ko ni,
Aile ọkàn le mọ 'ọ;
Ọjẹ ki mnikan wa bi?
Gba mi k'osi tu mi 'nu,
Iwọ n'iranlọwọ mi,
Ẹkẹ mi le ipa rẹ,
Dabo b'ori aibo mi
Labẹ iyẹ apa rẹ.

3 Iwọ Kristi to fun mi,
Ohun gbogbo ni iwọ,
Ni daku mu mi soji,
M'ẹnĩ ṣubu nde duro.
Ododo loruko rẹ
Emi ni aiṣododo,
Mo kun fun ẽri ẹṣẹ,
Iwọ ṣe Ẹni Mimọ.

# ORIN 94.

94 IJA IGBAGBỌ. S.M.

Nɪ aiya ará mi,
Ja ija igbagbọ,
Ihamọra õtọ daju
L'Ọlọrun mu ọ wọ.

2 Ni aiya, ará mi,
Má wo ailera rẹ,
Máṣe wo agbara ọta
Ọlọrun n'ipá rẹ.

3 Ni aiya, ará mi,
On ranti isin rẹ
Ọrọ, iṣẹ on adua
On kò wa ranti bi?

4 Ni aiya, ará mi
Ọya kun si dẹdẹ,
Ilé Ọba, t'omọ́, t'oga,
T'ope, ọjẹ ti rẹ.

5 Ni aiya, ará mi,
L'olõtọ d'opin rẹ̀,
Kò pẹ mọ, lõtọ kò pẹ mọ,
Igba iṣẹgun rẹ.

## ORIN 95.

95 IWE ỌLỌRUN. 7s.

IWE mimọ́ ti ọrun,
Iṣura t'emi, t'odun,
T'owi (i)bi ti mo ti wá,
T'of' iwà mi han papa.

2 T'oba mwi n'iṣina mi,
T'of' Olugbala han mi,
T'otọ m'lẹsẹ lọna nã
T'odẹbi, tabi gba n'la.

3 T'otunu ni iṣẹ́ nla
Nipa Ẹmi ãnu nã,
T'of' igbagbọ ayè fun
Awa, k'aṣẹgun iku.

4 T'osọ t'ayọ̀ ti ombọ,
T'ẹbi lọjọ idajọ;
Iwe mimọ́ ti ọrun,
Iṣura t'emi t'odun.

# ORIN 96.

96 IGBẸKẸ LE. 7.6.

ROM. viii. 31—39.

B'OLỌRUN ba ṣe t'emi,
Emi kò bẹru mọ,
Of' ọmọ rẹ fun emi
L'ẹbọ topọ jọjọ.

2 Ohun bi ti aiye yi
T'emi kòlẽ ṣaisi,
L'ọfẹ rè̩ yio fun mi
Lẹhin ẹbun Kristi.

3 Fun Kristi nã ni mo yọ̀,
T'oṣe igbala mi,
At' ogo ati ọlá,
At' iyè ailopin.

4 T'alole debi fun mi?
Kristi ku, t'osi yè,
Fun idalare t'emi
Jesu tun ji dide.

5 Ifẹ rè̩ iyebiye
L'agbara bi iku,
Kini yio ha ya mi
Kuro n'ifẹ rẹ nu?

6 Wahala tab' ipọnju,
Tab' inunibini ?
Tab' iyan, tabi ewu,
Tab' ida, tab' aini ?

7 Bi gbogbo aiye fo lọ,
Iwọ wa lori rẹ̀,
Bi gbogbo ẹkẹ mi fọ,
Mo ni : Iwọ mbẹ mbẹ.

8 Iku, iyè Angeli,
Awọn alagbara,
Oke, ọgbun bi bẹ̃ ni,
Kĩ pa mi l'ọkan da.

9 Ẹjẹ rẹ̀ iyebiye
L'ofi kọ́ m'lọwọ rẹ̀,
T'alole tu mi jade
Kuro ni ọwọ rẹ̀?

97 **IṢE OLÕTỌ.** 8.7.

IFIH. ii. 10.

ṢE olõtọ titi d'ikú
Nigba ọjọ aiye rẹ,
Eṣù binu, aiye kolu,
Nwọn fẹ gba 'ọ l'ade rẹ.

2 Ṣe olõtọ ninu iyà,
Ti ko yẹ̀ fi ṣakawe
Ayọ̀, ogo, ati ọlá,
T'ọhun, t'ade 'ọ lade.

3 Ninu igbagbọ ṣolõtọ,
Makun si wahala mọ,
Duro ti Ẹni olõtọ,
Jesu apata rẹ gbọ́.

4 Ninu ifẹ ṣe olõtọ
Si Oluwa ọrẹ rẹ,
Ṣiṣe ifẹ pẹlu õtọ
Sipa ẹnikeji rẹ.

5 Ṣe olõtọ ni ireti,
Gbẹkẹle Ọlọrun rẹ;
On kò jẹ 'ọ rì ni omi
Ti ipọnju aiyé rẹ.

6 Yio mu 'ọ d'ele lõtọ
On ṣolõtọ on ifẹ́;
Orin titun iwọ okọ́
Nigba t'ade 'ọ lade.

98 ỌGBỌN ỌLỌRUN. L.M.

1 Kor. i. 26—31.

Ọgbọn Ọlọrun kò dabi
Ọgbọn t'ọlọgbọn t'aiyé yi,
Iran oju rẹ ṣe õtọ,
Si t'enia alaimọ̀.
B' Ọlọrun ga ju t'aiye lọ,
Bẽ 'rọnu rẹ ju ti wa lọ.

2 Awa nfẹ ohun l'agbara,
Ọlọrun yan t'ailera,
A nwo ori t'ade lade,
Ọlọrun pe alainiye,
Ohun t'oṣiere loju wa,
L'on fi damu ọlọgbọn wa.

3 Iyanu ju iyanu ni,
Tiwọ yan eyi ti kosi,
Ṣugbọn otilẹ ṣ'iwa rẹ,
Pe eyi, ti kò si, k'ombẹ,
Bi ko ṣe bẽ, emi na ni
Kòle ṣe ọkan ti rẹ ni.

4 Ṣefefe, ṣ'ogo, nibo ni?
T'ore ọfẹ gbogbo rẹ̀ ni;
Jesu l'ogbọn, on ododo,
Idande, at' iṣemimọ́
N'je, ki mmá ma ṣe ogo mọ,
Afi ninu Jesu mimọ́.

99 ALABUKUN FUN. 8.7.7.

ALABUKUN fun l'otoṣi,
Ilẹ Ọba ni ti wọn,
Ninu ãnu l'aobusi
Ilẹ Ọba nã fun wọn;
Otoṣi nipa t'ẹmi
L'awọn, ti Jesu busi.

## ORIN 99.

2 Alabukun l'ẹni 'kãnu
L'ọna t'oro laiyé yi,
Lõtọ aotu wọn ninu,
Iba inujẹ wọn pin;
Ọjẹ 'ronupiwada,
T'aki yio yipada.

3 Alabukun fun l'ẹniti
Lọkàn tutu ninu wọn,
Igbagbọ ayọ̀ ni nwọn ni,
T'onjogun aiyé fun wọn;
Nipa ọkàn tutu ni,
Ale bori aiye yi.

4 Alabukun fun l'ẹni ti
Ebi npa, t'ongbẹ ngbẹ wọn
S'ododo ti Jesu Kristi,
Lõtọ l'aofi kun wọn;
Nibi isọn iyè rẹ,
Nibẹ l'aopa ongbẹ.

5 Alabukun fun l'alãnu,
Ti nwọn ranti ará wọn,
L'arun, laini, ni ipọnju,
Ti nwọn f'ayọ̀ ranti wọn;
Ãnu nwọn ọgba pẹlu,
Nigba t'elomĩ sọnu.

6 Alabukun fun l'ẹniti
  L'ọkàn funfun ninu wọn,
Ti kò f'ẹṣẹ buru ṣire,
  T'iwà mimọ dun mọ wọn;
  Nwọn ori Ọlọrun wọn
  L'ọrun nibi ayọ̀ wọn.

7 Alabukun fun l'ẹniti
  N'ifẹ ṣe onilaja,
Ti nwọn f'inu didun fiji
  Ọta k'ọta n'irira;
  B'aba tilẹ kẹgan wọn,
  Ọm' Ọlọrun l'anpe wọn.

8 Alabukun fun l'ẹniti
  Anṣe inunibini,
Ti nwọn njiya pọ laiye yi
  F'ododo fun Jesu ni;
  Oya t'oniṣegun pọ
  Lọhun, logo ni ayọ̀.

## ORIN 100.

100 NKAN T'ONIYE. 7.6.

FIL. iii. 7—11.

ỌRỌ̀ kan mbe t'opọju
Ọrọ̀ ti aiyé yi,
Wura kọ̀, fadaka kọ̀
L'ọrọ̀, ti mo wĩ ni.

2 Ọlá kan mbẹ t'opọju
Ọlá ti aiyé yi,
Oyè kọ̀, orùkọ kọ̀
L'ọlá, ti mo wĩ ni.

3 Ọgbọn kan mbẹ t'opọju
Ọgbọn ti aiyé yi,
T'ọlọgbọn aiyé yi kọ̀
L'ọgbọn, ti mo wĩ ni.

4 Ogo kan mbẹ t'ọpọju
Ogo ti aiyé yi,
Ogo Oba kòle to
Ogo, ti mo wĩ ni.

5 Oniye nkan ti mo wi,
Ombẹ ninu Kristi
Imọ rẹ at' ifẹ rẹ
Ngba mi ninu ẹbi.

6 Nigba kan ri ni mo wá
Ọrọ̀, ọlá, ogo,
Ọgbọn, ododo mi nã,
Ti mo ti fi ṣogo.

7 Ṣugbọn bi mo ti wá ri
Jesu iye-biye,
Gbogbo rẹ̀ ní mo ka si
Ofo ati egbe.

8 Jesu ninu emi ni,
Emi ninu Jesu
Eyi na ni ayọ̀ mi
Laiye ati n'iku.

101 AFẸRI IWA MIMỌ́. 11.10.P.

KOL. i. 9—12.

EMI iba wà ni ibi imọlẹ
Pẹlu angeli on enia rẹ,
Emi iba f'aiye buburu silẹ,
Ki mkọja ewu tan, wá ọrun rẹ!

2 Mo yin Ọlọrun mi t'ogba mi kuro
Ninu agbara okunkun aiyé,
Sinu ijọba ti ọmọ rẹ ãyo,
L'on yi mi pada n'ifẹ rẹ topé.

3 Ṣugbọn niwọn igba ti mo wà laiyé,
Ẹṣẹ at' aiye, at'eṣu tan mi,
Ki nrin bi otiyẹ fun mi ni aiyé
Mo bẹ fi imọ̀ ifẹ rẹ fun mi.

4 Ki emi komá wà laileso fun 'ọ
Eyi ni mo fẹ, ki nto lọ nihin,
Ki nigbati titan mi yio sumọ,
Ngo tanmã ere ãnu rẹ nikẹhin.

## 102 ỌTỌ L'ENIA ỌLỌRUN. O.M.

MAL. iii. 16-18.

ỌLỌRUN mbẹ itunu ni
F'awọn t'obẹru On,
Ti nwọn mọ pe, On ka wọn si,
B'atilẹ kẹgan wọn.

2 Ọlọrun mbẹ t'ofiye si
Majẹmu ti nwọn da,
Ti nwọn ti pinu lati sin
On, t'ole gba wọn la.

3 Ọlọrun mbẹ kọ́ iwe rẹ̀
Eyi, t'ofi mọ pe,
Nwọn bẹru, nwọn np'orukọ rẹ,
Ti ẹlomĩ gbagbe.

4 Ọlọrun awọn ogun wi
Pe, t'emi l'awọn nã
Iṣura iyebiye ni
Nwọn fun mi lọjọ nã.

5 Lọjọ kini ? ani l'ọjọ,
Ti On da fun' ra rẹ̀,
Ti On ṣa awọn ti rẹ̀ jọ ;
Ayò iṣura rẹ̀.

6 Nigba nã laokiyesi
Iyatọ nlanla mbẹ
Larin awọn ti rẹ, ati
Awọn t'ogbagbe rẹ̀.

## ORIN 103.

103 ONDE TANMÃ. S.M.

SAK. ix. 15.

ẸNYIN onde tanmã,
T'ade nide ẹṣẹ
Sala si odi lile nã,
K'ada nyin si sibẹ.

2 Ẹnyin onde tanmã,
Oluwa l'odi nyin,
'Ọrọ rẹ lao muṣẹ tan,
Mura, ẹfori ti.

3 Ẹnyin onde tanmã
Oko ẹrú ẹṣẹ,
Nibi t'ẹnsin, kò su nyin tan
T'ẹnyin nfi nlọra bẽ?

4 Ẹnyin onde tanmã
Gbọn ṣẹkẹkẹ nu,
Ọlọrun nyin ra nyin pada,
On ni k'ẹbọwọ fun.

5 Ẹnyin onde tanmã
Isin Ọlọrun nyin
Ọrọra, osi ṣ'omnira,
Of' iyè lai fun ni.

6 Enyin onde tanmã
Ọrun rere l'aṣi,
Ẹwá, Ọlọrun yio san
Nigba meji fun nyin.

104 KRISTI NIKAN. C.M.
HEB. 10, 4.

Mo dupẹ fun Ọlọrun mi
Fun ihinrere na,
T'okọ́ mi pe, of'ẹṣẹ mi
S'ara ọmọ rẹ nã.

2 Nwọn pẹran rubọ nigbãni,
Pe, k'om' ẹṣẹ kuro,
Ẹjẹ malũ, tab' ewure
Kòle m'ẹṣẹ kuro.

3 Bẹ̃ l'awa enia pẹlu
Kòle gb' ẹnikan la,
Bi awa ti nlẹṣẹ ninu
T'anwà nin' ẹṣẹ̃ da.

4 On ti kò mọ̀ ẹṣẹ k'ẹṣẹ
Ani Jesu Kristi,
On nã f'ẹṣẹ wa s'ara rẹ̀,
K'ole ru (u) t'on t'ẹbi.

5 Osi fi ododo rẹ̀ ṣe
Wa lọṣọ nimimọ́,
K'amá lẽ tiju, kale pé,
K'am' ododo rẹ̀ wọ.

6 Oluwa, anyin ọ, abẹ,
Fun wá l'Ẹmi mimọ́
K'ale wá laiye botiyẹ
K'arin ni ododo.

105 BI JESU TI NI IYEBIYE TO. L.M.

IRANTI Jesu ni didun
Fun ọkàn t'ofi ayọ̀ kun,
Ṣugbọn ibanigbe rẹ̀ dun
J'oyin, ju gbogbo nkan didun.

2 Kos' iró t'agbọ, t'odun ju
Kos' ero t'anro, t'afẹ ju
Kos' ọ̀rọ t'anfọ, t'ọpọ ju
Ọmọ Ọlọrun mi, Jesu.

3 'Reti t'onironupada
Anu t'awọn, t'ogbadua
Ore t'awọn ti nkiri wá
Ẹbun t'awọn, t'oti rigba

4 Jesu l'ădun laibanujẹ
Orisọn iye t'omọlẹ,
On koja gbogbo ayọ̀ rẹ
Ati gbogbo ileri rẹ̀.

5 Kos' ete t'ole fọrọ to,
Kos' ọ̀rọ iwe t'ole ro,
Af' ẹni t'ole fẹ 'ọ to,
Bi ifẹ ti rẹ ti pọ to.

6 Bi ọkàn wa mọ ifẹ rẹ̀,
Otitọ tan imọlẹ rẹ̀ :
Aiye han iwà asan rẹ̀
Ṣugbọn ifẹ tan iná rẹ̀.

7 Ẹni t'otọ ọ wo, fẹ si,
Ẹni t'omu, o ngbẹ ngbẹ (e) si,
Kosi ifẹ kifẹ kosi,
Afi Jesu t'ati yan ri.

8 Ẹni ti ifẹ Jesu rọ̀,
Mọ eyi ti Jesu fẹ kọ́,
Ibukun ni f'ẹni t'omọ́,
Kosi nkan ju Ọmọ Rẹ̀ lọ.

9 Jesu Ọlọrun Angeli
Kos' orin t'odun ju f'eti,
Õrun rẹ dun, ojafrifri,
Adun ọrun fun ọkàn mi.

10 Nigb'ẹgbẹrun ni mo fẹ 'ọ,
Jesu nigbawo 'wọ ombọ ?
T'okun mi laiya fun ayọ̀,
Nibi tiwọ ko kuro mọ.

11 Jesu ọrẹ́ lai fi ni we
Afẹri ọkàn mi t'opé,
Ẹkun mi nke pe 'ọ loke,
Mo wẹ 'ọ l'ẹṣẹ l'omije.

12 Orison ti ifẹ ãnu,
Imọlẹ t'otan ka n'ilu
Le õkun t'omu (i)lẹ wa ṣu,
Ki ogo rẹ n'ilẹ wa rú.

13 K'Ọlọrun ọrun k'ofi han
Iyin rẹ̀ l'oke ọrun tan,
Laiye bi Jesu m'ayọ̀ nṣan,
Bi Baba nfẹ ni l'afẹtan.

14 Si Baba Jesu pada lọ,
Njọba titi yio fi bọ,
Aiya mi pẹlu fẹ fo lọ.
Sọdọ Jesu mi n'ifẹ pọ.

15 Jẹ k'ayin, k'asi gbadua,
K'Ọlọrun k'oṣãnu fun wa,
K'ogbe wa soke lati la,
K'aba On jẹ alafia.

## 106 IYIN ẸNIMẸTA LỌKAN. DOX.

Iyin ainipẹkun
K'afi fun Baba,
Iyin ainipẹkun
K'afi fun Ọmọ,
Iyin ainipẹkun
K'afi fun Ẹmi,
Iyin ainipẹkun
K'afi fun Metalọkan.

## ORIN 106.

2 F'iyin ainipekun
Fun ifẹ Baba,
F'iyin ainipekun
Fun ifẹ Ọmọ,
F'iyin ainipekun
Fun ifẹ Ẹmi,
F'iyin ainipẹkun
Fun ifẹ Mẹtalọkan.

W. M. WATTS, CROWN COURT, TEMPLE BAR.

